VIKIPEDIYA

# Niderland tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

| Niderland tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Nederlands |
| **Mamlakatlar** | Gollandiya, Belgiya, Surinam |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 28.000.000 |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Hind-Yevropa |
| **Alifbosi** | lotin |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | nl |
| **ISO 639-2** | nld |
| **ISO 639-3** | nld |

**Niderland tili**, golland tili (niderl. *Nederlands*) — Hind-Yevropa tillari oilasidagi german tillari guruhiga mansub, Niderlandiya, Belgiya, Vest-Indiyada, qisman AQShda tarqalgan. Niderlandiya Qirolligining rasmiy tili, Belgiya qirolligining rasmiy tillaridan biri (fransuz tili bilan birga). N. T.da 20 mln.dan ortiq kishi soʻzlashadi.

Niderland tili oʻrta asrlarda salik franklari qabilaviy lahjalarining friz va sak-son qabilaviy lahjalari bilan oʻzaro taʼsirlashuvi jarayonida shakllangan. Oʻz tarixida 3 rivojlanish bosqichini oʻtgan: qad. niderland (9—11-asrlar), oʻrta niderland (12—15-asrlar) va yangi niderland (16-asrdan boshlab; bu davr hozirgi niderland tiliga oʻtish bosqichidir).

1650 yilda shim. niderlandlar tili "golland tili" deb atalgan. 19-asrda Niderlandiya Qirolligi vujudga kelgach, "niderland tili" termini barkarorlashib qoladi. Yagona adabiy til meʼyo-riy asoslari, til taraqqiyoti markazining shimolga koʻchishi munosabati bilan 17-asrda vujudga keladi. Adabiy tilning ogʻzaki va yozma koʻrinishlarida, shuningdek, shim. va jan. variantlarida fonetik va grammatik sathlarda, leksikada muayyan hududiy farqlar mavjud.

Niderland tili dialektal jihatdan shim.-markaziy, shim.-gʻarbiy, jan.-markaziy, jan.-gʻarbiy, shim.-sharqiy, jan.-sharqiy lahja guruhlariga ega. Fonetikasi jarangsiz portlovchi undoshlarning mavjudligi, diftonglarga boyligi, urgʻuning , asosan, oʻzakka tushishi bilan ajralib turadi. Til xususiyatlariga va grammatik qurilishiga koʻra, Niderland tili analitik tipdagi tillardandir. Koʻp jiqatdan nemis tiliga juda yaqin, le-kin sifatlarning turlanmasligi, gapdagi soʻz tarkibining oʻziga xosligi jixatdan farqlanadi. Niderland tili yozuvi lotin grafikasiga asoslangan.

## Adabiyot

- Lingvisticheskiy ensiklopedicheskiy slovar, M., 1990.[1]

## Manbalar


1. OʻzME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*

